18 Agākwapu ya n'ihè ba n'ọchichiri,
Agēme kwa ka o si n'elu-uwa dum madu bi waghari.
19 Ọ digh umu, ọ digh kwa umu umu, ọ gēnwe n'etiti ndi-ya,
Ọ digh kwa onye fọduru n'ọnọduọbìa-ya nile.
20 Ibobo bayere ubọchi-ya anwuwo ndi bi n'akuku Ọdida-anyanwu n'aru,
Ndi bi n'akuku Iru-anyanwu atuwo kwa okė ujọ.
21 Otù ọ di, ndia bu ebe-obibi nke ajọ omume,
Nka bu kwa ebe onye nāmagh Chineke.

19 1 Job we za, si,
2 Rùe ole mḅe unu gēme ka nkpuru-obim rue ùjú?
Rùe ole mḅe unu gēwere okwu zọpiam?
3 Uḅò iri ndia ka unu nēme ka ihere mem:
Ihere adigh-eme unu na unu nēmejọm.
4 Ọzọ kwa, ọ bu ezie na emchiewom n'amagh-ama,
Ma n'ebe m'nọ ka nmehiem m'mehiere n'amagh-ama di.
5 Ọ buru na ọ bu ezie na ọ bu imegidem ka unu nēme onwe-unu uku,
Ọ buru kwa na unu ewere itautam som ru uka:
6 Maranu uḅu a na Chineke merem ka m'ḅagọ aḅagọ,
Na O siwo-kwa-ram ọnyà-Ya buruburu.
7 Le, anameti nkpu, si, Ihe-ike! ma adigh-azam:
Anametiku Chineke, ma ikpė adigh.
8 Ọ ḅachiwo okporo-uzọm, m'gaghagabiga kwa,
N'uzọm nile ka O nēdokwasi kwa ọchichiri.
9 O yipuwo nsọpurum n'arum dika uwe,
We wezuga okpu-eze n'isim.
10 Ọ nākwatum buruburu, m'we la:
Ọ we ropu olile-anyam dika osisi.
11 Ọ me ka iwe-Ya di ọku imegidem,
Ọ guaram Onwe-ya dika ndi nēmegide Ya.
12 Usu-Ya nile ndi nāpunara madu ihe nābiakọta, tulie uzọ-ha imegidem,
Ma kwa ulo-ikwū-ha buruburu uloikwūm.
13 Ọ mewo ka umu-nnem nọpurum n'ebe di anya,
Ndi maworom we ghọ nàni ndi ala ọzọ n'ebe m'nọ.
14 Ndi-aḅata-obim akwusiwo,
Ndi m'mara echezọwokwam.
15 Ndi nọ n'ulom dika ọbìa na ndiorum nwayi nāgum n'onye ala ọzọ:
Onye anāmatagh ka m'ghọworo n'anya-ha.
16 Akpọwom orùm òkù, ma ọ dighazam,
Anameji ọnum riọ ya aririọ-amara.
17 Iku-umem aghọwo iku-ume onye nābugh di-ya n'ebe nwunyem nọ,
Ariọwokwam umu afọ nnem aririọamara.
18 Ọbunà umu nāṅu ara ajuwom;
Ọ buru na ebiliem, ha we nēkwugidem.
19 Ndi-ìzùm nile nākpọm ihe-àrù:
Ndi ahu m'huru n'anya echighariwo imegidem.
20 Ọkpukpum nārapara n'akpukpọarum na n'anu-arum,
M'we were akpukpọ ezėm wepuga onwem.
21 Merenum amara, merenum amara, unu onwe-unu, bù ndi-eyìm;
N'ihi na aka Chineke emetuwom n'aru.
22 N'ihi gini ka unu nāchum dika Chineke?
N'ihi gini ka anu-arum adigh-eju unu afọ?
23 Ọ gādim nọ̄ nma ma asi na ede okwum nile n'akwukwọ uḅu a!
Ọ gādim nọ̄ nma ma asi na akà ha n'akwukwọ!
24 Ma asi na eji pen igwè na òpù
Ka ha n'okė nkume rue mḅe ebighebi!
25 Ma mu onwem amawo na Onyenḅaputam di ndu,
Na O gēbili kwa ọtọ n'elu àjá n'ikpeazu:
26 Mḅe emebisi-kwa-ra akpukpọ-arum nka,
Ọ bu na m'gēsi n'anu-arum hu Chineke:

27 Onye mu onwem gāhuru onwem,
Anyam abua gāhu kwa Ya, Ọ bugh kwa onye ala ọzọ.
Akurum abua agwusiwo n'imem.
28 Ọ buru na unu asi, Àyi gēsi aṅa chu ya?
Ma achọtawo nkpọrọgwu okwu nimem;
29 Tuanu ujọ n'iru mma-agha:
N'ihi na ọnuma nēweta ahuhu-ajọ-omume nile nke mma-agha,
Ka unu we mara na ikpé di.

20 1 Zofa, bù onye Neama, we za, si,
2 N'ihi nka ka èchìchèm nāzaghachim,
Ọbunà n'ihi ime-ngwam nke di nimem.
3 Anuwom ọdidọ-aka-na-nti nke nētiyem n'ọnọdu-ihere,
Mọ nke nghọtam nāzakwam.
4 Ì mawo nka site na mḅe ochie,
Site na mḅe edoro madu n'elu uwa,
5 Na iti-nkpu-ọṅù nke ndi nēmebi iwu di nkpunkpu,
Na ọṅù nke onye emeruru emeru nādi kwa rue mḅe ntabi-anya?
6 Ọ buru na nbuli-ya arigorue elu-igwe,
Isi-ya ewe metu igwe-oji;
7 Dika ṅsi-ya ka ọ gāla n'iyì rue mḅe ebigh-ebi:
Ndi huworo ya gāsi, Òle ebe ọ nọ?
8 Dika nrọ ka ọ gēfelaga, agagh-achọta kwa ya:
Agēme kwa ka ọ fepu dika ọhù abali.
9 Anya ahuwo ya, ma ọ gagh-ahu kwa ya ọzọ;
Ọnọdu-ya agagh-ekiri kwa ya ọzọ.
10 Umu-ya gāchọ iru-ọma ndi-oḅeye,
Aka-ya abua gēnyeghachi kwa àkù-ya.
11 Ọkpukpu-ya nile juputara n'ume okorọbia-ya,
Ma o gēso ya dina n'elu àjà.
12 Ọ buru na ihe ọjọ atọ utọ n'ọnu-ya,
Ọ buru na o zobe ya n'okpuru ire-ya;
13 Ọ buru na ọ nwe ọmiko n'aru ya, we ghara irapu ya,
Kama o nēḅochi ya n'okpo-ọnu-ya;
14 Nri-ya nke di na ngiri-afọ-ya aḅanwewo,
Ọ bu òlùlù aju-ala n'ime-ya.
15 O lodawo àkù, we ḅọputa ya:
Chineke gēsi n'afọ-ya napu ya àkù ahu.
16 Ńsi aju-ala ka ọ gāmiri:
Ire agwọ gēḅu ya.
17 Ọ gagh-ele miri-iyi anya,
Bù osimiri miri-iyi nke manu-aṅu na miri-ara-ehi raru araru.
18 Ọ nēnyeghachi ihe ọ dọḅuru onwe-ya n'ọlu inwe, ọ gagh-eleda ya;
Dika àkù nke ihe-nḅanwe-ya si di, ọ gagh-aṅuri ọṅu otù a.
19 N'ihi na ọ zọpiawo ndi-oḅeye, rapu kwa ha;
Ọ napuwo ulo n'ike, ọ gagh-ewu kwa ya.
20 N'ihi na ọ digh-ama udo n'afọ-ya,
Ya mere ọ gagh-eji ihe-ya anāchọsi ike wepuga onwe-ya.
21 Ọ digh ihe fọduru nke o nērigh;
N'ihi ya ọdi-nma-ya agagh-adi ike.
22 N'ojuju nke ozùzù-ya nkpà nākpà ya:
Aka onye ọ bula nke nọ n'ọnọdu ọjọ gābiakwasi ya.
23 Ka o rue, n'iriju afọ-ya,
Na Chineke gēzitere ya idi-ọku nke iwe-Ya,
Na Ọ gēme kwa ka o zokwasi ya dika miri-ozuzo nime nri-ya.
24 O gēsi n'ihe-ekike-agha igwè ḅalaga,
Uta ọla gāḅapue ya.
25 Ọ dọputawo ya, ọ we si n'aru-ya puta:
Ọnu-ọnu-ya nke nēḅupu àmùmà nēsi kwa n'òlùlù-ya puta;
Oké ujọ nile di n'aru ya.
26 Ọchichiri nile ka ezobeworo ibu ihe-ya atukọbara atukọba:
Ọku nke anāfunwugh afunwu gēripia ya;
Ọ gērechapu ihe fọduru n'ulo-ikwū-ya.
27 Elu-igwe gēkpughe ajọ omume-ya,
Ala nēbili kwa imegide ya.
28 Agēme ka ihe-ọmume nke ulo-ya je biri n'ala ọzọ,
Àkù-ya bu ihe anāwusi awusi n'ubọchi iwe-Ya.
29 Nka bu òkè madu nke nēmebi iwu site n'aka Chineke,
Na ihe-nketa-ya nke Chineke siri ya keta.

21 1 Job we za, si,
2 Nurunu okwum nke-ọma;
Ka nka buru kwa nkasi-obi-unu.
3 Nagidenum, mu onwem gēkwu kwa okwu;

Ma mḇe m'kwusiri okwu, i gāchi
ọchi.
4 Mu onwem, ọ̀ bu madu ka
m'nātamuru ntamu?
Ma ọ buru na ọ di otú a, gini mere
mọm nējigh arapu ibu ihe nādigh-
ewe iwe ọsọsọ?
5 Chenum iru, ka ibobo nwu kwa unu
n'aru,
Tukwasi-kwa-nu aka n'ọnu.
6 Ọ buru kwa na echetam, anamama
jijiji,
Ima-jijiji ejidewo kwa anu-arum.
7 Gini mere ndi nēmebi iwu nādi ndu,
Ghọ okenye, nābu kwa ndi di ike bu
dinkpà?
8 Emewo ka nkpuru-ha so ha guzosie
ike n'iru ha,
Emewo kwa ka umu nke putara
n'aru-ha guzosie ike n'anya-ha.
9 Ulo-ha di n'udo pua n'oké egwu,
Nkpa-n'aka Chineke adigh kwa n'aru
ha.
10 Oke-ehi-ya nāḇà nne-ehi, ọ digh-
aḇaṅie;
Nne-ehi-ya nāmu nwa, ọ digh-ekwo
ime.
11 Ha nēzipu umu-ha nāṅu ara dika
igwè ewu na aturu,
Umu-ha nēte kwa egwú.
12 Ha nēweli olu-ha n'egwú-otiti na
ubọ-akwara,
Nāṅuri kwa ọṅu n'olu ọ̀jà.
13 Ha nāla ubọchi nile ha n'iyi n'ọdi-
nma,
Ma n'otù ntabi-anya ha nārida n'ala-
mọ.
14 Ha we si Chineke, Si n'ebe ayi nọ
wezuga Onwe-gi;
N'ihi na ọmuma uzọ-Gi nile atọgh
ayi utọ.
15 Gini bu Onye Nke puru ime ihe
nile, nke ayi gābu orù-Ya?
Gini ka ọ gābara ayi, ma ayi riọ Ya
aririọ?
16 Le, ọ bugh n'aka-ha ka ọdi-nma-ha
di:
Ndum-ọdu nke ndi nēmebi iwu di
anya n'ebe m'nọ.
17 Ùḇò ole ka anēmenyu oriọna ndi
nēmebi iwu?
Ùḇò ole ka nhuju-anya-ha
nābiakwasi ha?
Ùḇò ole ka Chineke nēkesa ihe-nḇu
n'iwe-Ya?
18 Ùḇò ole ka ha di ka ahihia-ọka n'iru
ifufe,
Na dika iḇoḇo-ọka nke oké ifufe
nēzupu dika onye-ori?
19 Unu nāsi, Chineke nēzobere umu-
ya ajọ ihe-ya.
Ka Ọ kwughachi onye ahu n'onwe-
ya, ka ọ we mara ya.
20 Ka anya-ya abua hu nbibi-ya,
Ya ṅua ufọdu nime ọnuma nke Onye
Nke puru ime ihe nile.
21 N'ihi na ihe ulo-ya gēsi aṅa tọ ya utọ
mḇe ọ nwusiri,
Mḇe ekepusiri ọnu-ọgugu ọnwa-ya
nile n'etiti?
22 Ọ̀ di onye gēzí Chineke ọmuma-ihe?
Ebe Ya onwe-ya nēkpe ndi di elu
ikpe.
23 Otù onye nānwu n'ume-ya zuru okè,
Mḇe ọ nānọzu jū na n'udo:
24 Ihe-ya nile juputara na miri-ara-ehi,
Umi ọkpukpu-ya nile edewo kwa
miri.
25 Onye ọzọ nānwu n'ilu nkpuru-obi,
Ọ digh kwa mḇe o riri ezi ihe.
26 Ha abua n'otù, n'elu ájá ka ha
nēdinakọ,
Ikpuru nēkpuchi kwa ha.
27 Le, amawom èchichè-unu,
Na nzube nile unu ji megidem ihe-
ike.
28 N'ihi na unu nāsi, Òle ebe ulo onye-
isi di?
Òle ebe ulo-ikwū nke ebe-obibi ndi
nēmebi iwu di kwa?
29 Ùnu ajugh ndi nāgabiga n'uzọ?
Ùnu amagh kwa ihe-iriba-ama-ha?
30 Na ọ bu rue ubọchi nhuju-anya ka
anēḇochi onye ọjọ?
Na ọ bu rue ubọchi ọnuma ka
anēdupu ha?
31 Ònye gēgosi uzọ-ya n'iru ya?
Ihe ahu kwa nke ọ mere, ònye
gākwughachi ya?
32 Ma agēburu onye ahu rue ílì,
Ọ gēche kwa nche n'elu obo-ya.
33 Ọkpurukpu-aja nke ndagwurugwu
gātọ ya utọ,
Madu nile gādọrọ onwe-ha iso ya
n'azu,
Dika ndi anāpugh igu ọnu buru ya
uzọ.
34 Ùnu si kwa aṅa kasiem obi n'efu,
Ebe náni nmekpu fọduru nime
nzaghachi nile unu?

22 1 Elifaz, bú onye Timan, we za, si,
2 Ọ bu Chineke ka madu nābara n'ihe?
É-ê, kama onye nwere uche nābara onwe-ya n'ihe.
3 Ọ nātọ Onye puru ime ihe nile utọ na i bu onye ezi omume?
Ma-ọbu ọ bu urù n'ebe Ọ nọ na i nēme ka uzọ-gi nile zue okè?
4 Ọ bu egwu-gi kpatara O ji bara gi nba,
We so gi ba n'ikpé?
5 Ìhe ọjọ gi abagh uba?
Ọ digh kwa nsọtu diri ajọ omume-gi.
6 N'ihi na i narawo nwa-nne-gi ihe-ibe n'efu,
Uwe nile nke ndi ḅa ọtọ ka i nēyipu kwa.
7 I digh-eme ka onye nāda m̀bà ǹua miri,
I nēḅochi kwa nri n'ebe onye-agu nọ.
8 Ma nwoke nke ogwe-aka-ya di ike, ọ bu ya nwe uwa;
Onye anāhu iru-ọma nēbi kwa nime ya.
9 I zipuwo ndinyom di-ha nwuru n'aka efu,
Anānyaji kwa ogwe-aka nke umunḅei.
10 N'ihi ya iḅudu di gi buruburu,
Oké egwu mberede nāma kwa gi jijiji,
11 Ma-ọbu ọchichiri, nke i nādigh-ahu anya,
Na njubiga miri nēkpuchi gi.
12 Chineke anọgh n'ebe di elu nke elu-igwe?
Le kwa idi-elu kpakpando, na ha di elu!
13 I we si, Gini ka Chineke mara?
Ò gēsi n'azu oké ọchichiri kpe ikpe?
14 Igwe-oji ḅara ọchichiri nāburu Ya ebe-nzuzo, Ọ digh-ahu kwa uzọ;
Ọ bu kwa buruburu elu-igwe ka Ọ nējeghari.
15 Ì gēdebe uzọ ochie,
Nke ndikom nēme ajọ ihe zọkwasiworo ukwu?
16 Bú ndi apunara, ma mḅe-ha akērugh,
Ndi awusiri ntọ-ala-ha dika osimiri:
17 Ndi nāsi Chineke, Si n'ebe ayi nọ wezuga Onwe-gi:
Ọzọ, Gini ka Onye puru ime ihe nile gēmere ha?
18 Ma Ya onwe-ya mejuru ulo nile ha n'ezi ihe:
Ma ndum-ọdu ndi nēmebi iwu di anya n'ebe m'nọ.
19 Ndi ezi omume nāhu ya, we ǹuria;
Onye nēmegh ihe ọjọ nāchi kwa ha ọchi:
20 Si, N'ezie ezopuwo ha n'uwa, bú ndi nēbili imegide ayi,
Ọku eripiawo kwa ihe-ha fọduru.
21 Biko, mara Ya nke-ọma, we nọ n'udo:
Nime ihe ndia ka ọdi-nma gābiakute gi.
22 Biko, nara iwu n'ọnu-Ya,
Do kwa okwu-Ya nile n'obi-gi.
23 Ọ buru na i laghachikute Onye puru ime ihe nile, agēwuli gi elu dika ulo;
I gēme ka ajọ omume di anya n'ebe ulo-ikwū-gi nile di.
24 Tọḅọ kwa àkù-gi n'elu ájá,
Na ọla-edo Oña n'etiti nkume miri-iyi;
25 Onye puru ime ihe nile gābu kwa àkù-gi,
Ọla-ọcha di oké ọnu-ahia ka Ọ gābu-kwa-ra gi.
26 N'ihi na mḅe ahu ihe nke Onye puru ime ihe nile gātọ gi utọ,
I gēwelite-kwa-ra Chineke iru-gi.
27 I gāriọ Ya aririọ, Ọ gānu kwa gi;
I gākwughachi kwa nkwa-gi nile.
28 I gēkwubi kwa okwu, ewe me ka o guzosiere gi ike;
Ìhe gāınukwasi kwa uzọ-gi nile.
29 Mḅe ha gēme ka i di ala, i gāsi, Nweli-elu di;
Onye anya-ya ruru ala ka Ọ gāzọputa kwa.
30 Ọ gēme ka onye nābugh onye nēmegh ihe ọjọ wepuga onwe-ya:
E, ọ werewo idi-ọcha nke ọbu-aka-gi abua wepuga onwe-ya.

23 1 Job we za, si,
2 Ọbuná ta nnupu-isi ka ntamum bu:
Akam di arọ n'ihi ize-umem.
3 Ọ gādim nọ nma ma asi na amaram ebe m'gāchọta Ya!
Ma asi na agamabiaru ọnọdu-Ya guzosiri ike!
4 Ka m'do ikpém n'usoro n'iru Ya,
Meju kwa ọnum n'iru-uka.

5 Ka m'mara okwu nile Ọ gāzaghachim,
Ka m'ghọta kwa ihe Ọ gāsim.
6 Ọ bu n'uba nke ike-Ya ka O gēkpesom ikpe?
É-è; kama Ya onwe-ya gēchem iru.
7 N'ebe ahu ka onye ziri ezi nēso Ya ru uka;
Ewe me ka m'ḅapu n'aka Onye-ikpem rue mḅe ebigh-ebi.
8 Le, m'ga n'iru, ma Ọ nọgh ya;
M'ga kwa n'azu, ma adighm-ahuta Ya:
9 M'ga n'aka-ekpe, mḅe Ọ nālu ọlu, ma adighm-ahu Ya anya:
O nēkpuchi Onwe-ya n'aka-nri, m'we ghara ihu Ya.
10 N'ihi na Ọ mawo uzọ m'nāga;
Mḅe Ọ nwaputasirim, dika ọla-edo ka m'gāputa.
11 Nzọ-ukwu-Ya ka ukwum nējisi ike iso;
Uzọ-Ya ka m'debeworo, adighm-ewezuga kwa onwem.
12 Adighm-apu kwa n'ihe enyere n'iwu nke eḅuḅere-ọnu-Ya;
Atukọbawom okwu nile nke ọnu-Ya kari òkèm.
13 Ma Ya onwe-ya nọ n'otù èchìchè, ònye kwa gēchighari Ya?
Nkpuru-obi-Ya achọsiwo kwa ike, Ọ we me ya.
14 N'ihi na Ọ nēmezu ihe bu òkèm:
Ma ọtutu ihe dika ihe ndia di n'aka-Ya.
15 N'ihi ya ka m'nāma jijiji n'iru Ya;
Anamaghọta, m'nātu kwa oké egwu Ya.
16 N'ihi na Chineke emewo ka obim lọ miri,
Onye puru ime ihe nile emewo kwa ka m'ma jijiji:
17 N'ihi na ekpochapughm n'iru ọchichiri,
O kpuchigh kwa oké ọchichiri n'irum.

24 1 Gini mere Onye puru ime ihe nile nējigh tukọba mḅe?
Gini mere ndi mara Ya nējigh hu ubọchi-Ya nile?
2 Ufọdu nēwezuga òkè-ala;
Ha anapuwo kwa igwè aturu n'ike, we nāzù ha.
3 Ha nākpupu inyinya-ibu nke umu-nḅei,
Ha nānara kwa ehi nke nwayi di-ya nwuru n'ihe-ibe.
4 Ha nēsi n'uzọ wezuga ndi-oḅeye:
Ndi ewedara n'ala nke uwa ezobekọwo onwe-ha n'otù.
5 Le, dika inyinya-ibu-ọhia n'ọzara
Ka ha nāpu ije ọlu-ha, nāchọsi nri-ọtita-ha ike;
Ala ihe nādigh nēmere ha nri umu-ha gēri.
6 N'ọhia ka ha nile n'otù n'otù nēwe nri-ha agwara agwa dika ihe-ubi;
Ha nātutukọ kwa nkpuru-vine fọduru n'ubi-vine onye nēmebi iwu.
7 Ha nānọ ọnọdu-abali ḅara ọtọ nēnwegh uwe,
Ọ digh kwa ihe-nḅokwasi ha nwere n'oyi.
8 Oké miri-ozuzo nke ugwu nēde ha,
Ma ebe ha nēnwegh ebe-nḅabà, ha we ḅakua oké nkume.
9 Ufọdu nānapu nwa-nḅei n'ara n'ike,
Nara kwa onye ewedara n'ala ihe-ibe:
10 Ha we nējeghari ḅara ọtọ nēnwegh uwe,
N'agu-ha ka ha nēbu kwa ùkwù-ọka;
11 N'etiti mḅidi-ha ka ha nāpi manu;
Ebe-nzọcha-nkpuru-vine nile ha ka ha nāzọ ukwu, ma akpiri nākpọ ha nku.
12 Ha nēsi n'obodo ndikom sua udè,
Nkpuru-obi ndi emeruworo aru nētiku Chineke:
Ma Chineke adigh-agu ya n'ihe-nzuzu.
13 Ndi ahu nọ n'etiti ndi nānupu isi n'okpuru ihè;
Ha amatagh uzọ-ya nile,
Ha ebigh kwa n'okporo-uzọ-ya nile.
14 Ìhè ututu ka oḅu-madu ji bilie, o nēḅu onye ewedara n'ala na oḅeye;
N'abali kwa ọ di ka onye-ori.
15 Ọzọ, anya onye nākwa iko nāriba chi-ojiji ama,
Si, Ọ digh anya ọ bula gēkirim:
O nēzobe iru-ya.
16 O gwupúwo ulo n'ọchichiri:
N'ehihie ha nēmechibido onwe-ha uzọ;
Ha amagh ihè.
17 N'ihi na ututu buru usu ha nile onyinyo ọnwu;
N'ihi na ọ nāmata ihe-egwu nile nke onyinyo ọnwu.

18 Onye di nfe n'elu miri ka ọ bu;
Anākọcha òkè-ha n'uwa:
Ọ digh-eche uzọ ubi-vine iru.
19 Ikpọ-nku na okpom-ọku nānapu miri snow n'ike:
Otù a ka ala-mọ nēme ndi mehieworo.
20 Àkpà-nwa gēchezọ ya; aru-ya gātọ ikpuru utọ n'oriri;
Agagh-echeta kwa ya ọzọ:
Agānyaji kwa ajọ omume dika osisi.
21 Ọ nēmeḅu nwayi-àgà nke nādigh-amu nwa;
Ọ digh-eme kwa nwayi di-ya nwuru nma.
22 Ma Ọ mewo ka ndi di ike nke-uku nādigide ndu site n'ike-Ya:
O nēbili, ma ọ digh onye kwere na ọ gādi ndu.
23 Chineke nēme ka ọ nọ na ntukwasi-obi, ọ nādabere kwa na ya;
Ma anya-Ya dikwasi n'uzọ nile ha.
24 Ha di elu; na nwa mḅe ha anọgh;
Akwadawo kwa ha, chikọba ha dika madu nile,
Ewe bipu ha dika ọnu-ọnu oko ọka.
25 Ma ọ buru na ọ digh otù a uḅu a, ònye gēme ka amara na abum onye-ugha,
Me okwum ka ọ buru ihe-efu?

25 1 Bildad, bù onye Shua, we zà, si,
2 Ọchichi na okė egwu di n'aka-Ya;
Ọ nēme udo n'ebe-Ya nile di elu.
3 Usu-Ya, hà nwere ọnu-ọgugu?
Ònye kwa ka ihė-Ya nādigh-awakwasi?
4 Màdu gēsi kwa aṅa buru onye ezi omume n'iru Chineke?
Ma-ọbu, ò gēsi aṅa di ọcha n'obi, bù onye nwayi muru?
5 Le, ọbunà ọnwa adigh-eti,
Ọzọ, kpakpando adigh ọcha n'anya-Ya:
6 Ò gēsi kwa aṅa di ọcha, bù madu, nke bu nàni ikpuru?
Ma-ọbu nwa nke madu, nke bu nàni idide?

26 1 Job we za, si,
2 Ì siwo aṅa yere ya aka, bù onye nēnwegh ike?
Ì siwo aṅa zọputa ogwe-aka nke ume nādigh?
3 Ì siwo aṅa dua ya ọdu, bù onye nāmagh ihe?
Ì siwo kwa aṅa me ka amara nzube-ihe n'uba?
4 Ònye ka i gosiworo okwu?
Ọ̀ bu kwa onye ume-ya siri nime gi puta?
5 Ndi nādigh ndu nāma jijiji
N'okpuru miri na ihe nile nēbi nime ya.
6 Ala-mọ ḅa ọtọ n'iru Ya,
Ọ digh kwa ihe-nḅokwasi ebe-ila-n'iyi nwere.
7 Ọ nēseti Ugwu n'elu ebe tọḅọrọ n'efu,
O nėkokwasi kwa uwa n'ihe nābugh ihe.
8 Ọ nėkechi miri n'okė igwe-oji-Ya;
Ma aḅawagh igwe-oji n'okpuru ya.
9 O nējisi iru oche-eze-Ya ike,
Nāḅasa igwe-oji-Ya n'elu ya.
10 Ọ kpawo òkè buruburu n'elu miri,
Rue nsọtu ihè na ọchichiri.
11 Ogidi nile nke elu-igwe nāma jijiji,
Ibobo nānwu ha site n'ibasi-nba-ike-Ya.
12 Ike-Ya ka O ji me okė osimiri ka ọ dere du,
Nghọta-Ya kwa ka O ji tiḅu Rehab.
13 Esitere n'aka Mọ-Ya chọ elu-igwe nma;
Aka-Ya adupùwo agwọ nāḅa ọsọ.
14 Le, ndia bu nàni nsọtu uzọ-Ya nile:
Le kwa otù ọ di ntà, bù ntakwu okwu anuworo bayere Ya!
Ma ėḅė-elu-igwe nke idi-ike-Ya nile, ònye gāghọta ya?

27 1 Job we malite itu ilu-ya ọzọ, si,
2 Chineke nādi ndu, Onye wezugara ikpėm;
Onye puru ime ihe nile nādi kwa ndu, bù Onye mere ka nkpuru-obim di ilu;
3 (N'ihi na ogologo mḅe nile umem di nimem,
Mọ nke Chineke di kwa n'imim;)
4 N'ezie eḅuḅere-ọnum adigh-ekwu okwu ajọ omume,
Irem adigh-atamu kwa ntamu aghughọ.
5 Ya burum ihe-àrù ọ buru na aguam unu na ndi ezi omume:
Rue mḅe m'kubiri ume m'gagh-esi n'ebe m'nọ wezuga izu-okėm.

6 Ezi omumem ka m'jideworo, m'gagh-ara kwa ya aka:
Obim adigh-atam uta bayere otù n'ubọchim nile.
7 Ka onye-irom di ka onye nēmebi iwu,
Ka onye nēbili imegidem di kwa ka onye ajọ omume.
8 N'ihi na gini bu olile-anya onye emeruru emeru, mḅe Chineke nēbipu ya,
Mḅe Chineke nēsepu nkpuru-obi-ya?
9 Chineke, Ọ gānu iti-nkpu-ya,
Mḅe nkpaḅu nābiakwasi ya?
10 Ìhe nke Onye puru ime ihe nile gātọ ya utọ?
Ọ gākpọku Chineke na mḅe nile?
11 M'gēzí unu ihe site n'aka Chineke;
M'gagh-ezobe ihe nke di n'aka Onye puru ime ihe nile.
12 Le, unu onwe-unu nile ahuwo ya;
N'ihi gini kwa ka unu nāghọsi ihe-efu?
13 Nka bu òkè madu nēmebi iwu n'ebe Chineke nọ,
Na ihe-nketa nke ndi nēme ka madu ma jijiji, nke ha nānara n'aka Onye puru ime ihe nile.
14 Ọ buru na umu-ya amuba, ọ bu inye mma-agha;
Umu nke putara n'aru-ya agagh-eriju kwa nri afọ.
15 Agēlì ndi-ya fọduru n'ọnwu,
Ndinyom-ya di-ha nwuru agagh-akwa ákwá.
16 Ọ buru na ọ kwakọba ọla-ọcha dika ájá,
Dozie uwe dika urọ;
17 O gēdozi ya, ma onye ezi omume gēyi ya,
Onye nēmegh ihe ọjọ gēkè kwa ọla-ọcha.
18 O wuwo ulo-ya dika nla,
Na dika ulo-ntu nke onye-nche meworo.
19 O nēdina buru ọgaranya, ma agagh-achikọta ya;
Ọ saghewo anya ya abua, ma ọ nọgh.
20 Ihe-egwu nēru ya aru dika miri;
Oké ifufe ezupuwo ya n'abali.
21 Ifufe Iru-anyanwu nēburu ya, ọ we la;
Ọ we fechapu ya n'ọnọdu-ya.
22 Chineke gātu kwa ya ihe, ghara kwa inwe ọmiko n'aru-ya:
N'aka-Ya ka o gēsi ḅalaga aḅalaga.
23 Madu gākuru ya aka,
Ma ya ọsọ chupu ya n'ọnọdu-ya.

28 1 N'ihi na ebe ọla-ọcha si aputa di,
Na ebe nke diri ọla-edo ahu ha nānucha anucha.
2 Anēsi n'ájá eweputa ígwè,
Anāwu kwa nkume ighọ ọla.
3 Madu emewo ọchichiri ka ọ nwe ọgwugwu,
Rue nsọtu nile ka ya onwe-ya nēgwuputa kwa
Nkume nke oké ọchichiri na onyinyo ọnwu.
4 O siwo n'ebe madu nọ dika ọbìa tua ọnu;
Ha bu ndi ukwu nke nāga aga nēchezọ;
Anākwuba ha udọ n'ebe di madu anya, ha nākwufeghari.
5 Ala, nime ya ka nri si aputa:
Ma n'okpuru ya ka atughariworo ya dika ọ bu ọku mere ya.
6 Ọnọdu sapphire ka nkume-ya nile bu,
Ọ nwe-kwa-ra ájá ọla-edo.
7 Ọ bu uzọ nke udele nāmagh,
Anya agu-nkwọ ahugh kwa ya:
8 Anu-ọhia di nganga azọgh ya ukwu,
Ọdum nāḅọ uja agabigagh kwa n'elu ya.
9 Oké nkume ọmu ka ọ setipuworo aka-ya imegide;
O kpùwo ugwu iru site na nkpọrọgwu-ha.
10 N'oké nkume nile ka ọ waputaworo uzọ miri si erù;
Anya-ya ahuwo kwa ihe ọ bula di oké ọnu-ahia.
11 Ọ kechiwo osimiri ka ha ghara itu miri;
Ihe-nzuzo ka ọ nēme kwa ka ọ puta ihè.
12 Ma amam-ihe, òle ebe agāchọputa ya?
Òle ebe kwa ka ọ bu, bú ọnọdu nghọta?
13 Madu amagh ọrùrù-ọnu-ya;
Agagh-achọta kwa ya n'ala ndi di ndu.

14 Ọbu-miri siri, Ọ bugh nimem ka ọ di:
Okė osimiri si-kwa-ra, Ọ digh n'akam.
15 Adigh-enye ọla-edo makarisiri nma n'ọnọdu ya,
Adigh-atù kwa ọla-ọcha ibu ọnu-ahia-ya.
16 Adigh-eji ọla-edo ọma nke Ofia,
Adigh-eji kwa onyx di oké ọnu-ahia, ma-ọbu sapphire, tù ya.
17 Adigh-ewere ọla-edo na enyo turu ya:
Ihe ọla-edo anuchara anucha abugh kwa ihe-nbanwe-ya.
18 Agagh-ehota coral na crystal:
E, nnweta amam-ihe kariri ruby.
19 Adigh-ewere topaz nke Etiopia turu ya,
Adigh-eji ọla-edo ọma anāgwagh agwa tù ya.
20 Ma amam-ihe, òle ebe o si bia?
Òle ebe kwa ka ọ bu, bù ọnọdu nghọta?
21 N'ihi na ezonariwo ya n'anya ihe nile di ndu,
Esiwo kwa n'anu-ufe nke elu-igwe zopu ya.
22 Ebe-ila-n'iyì na ọnwu siri,
Na nti-ayi ka ayi nuworo akukọ-ya.
23 Chineke aghọtawo uzọ-ya,
Ya onwe-ya amawo kwa ọnọdu-ya.
24 N'ihi na Ya onwe-ya nēlegide ihe anya rue nsọtu nile nke uwa,
N'okpuru elu-igwe nile ka Ọ nāhu ihe;
25 Imere ifufe ihe-ọtùtù;
Miri ka Ọ tùwo-kwa-ra n'ọtùtù.
26 Mbe Ọ tọrọ ukpuru nye miri-ozuzo,
Dozi kwa uzọ nye àmùmà nke ébè-elu-igwe:
27 Mbe ahu ka Ọ huru ya, we kọ akukọ-ya;
Ọ mere ka o guzosie ike, O gwuputara ala-ya.
28 Ọ we si madu,
Le, egwu Onye-nwe-ayi, nke ahu bu amam-ihe;
Ọzọ, isi n'ihe ọjọ puta bu nghọta.

29 1 Job we malite itu ilu-ya ọzọ, si,
2 Ọ gādim nọ nma ma asi na adim dika m'si di n'ọnwa gara aga,
Dika n'ubọchi nile mbe Chineke nēdebem;
3 Mbe o nēnwu n'elu isim, bù oriọna-Ya,
Ìhè-Ya ka m'nēji eje ije n'ọchichiri;
4 Otù m'diri n'ubọchi ihe nāgaram nke-ọma,
Mbe ìzù nzuzo Chineke dikwasi ulo-ikwūm;
5 Mbe Onye puru ime ihe nile nānọyerem,
Mbe umu-ntakirim nọrọm buruburu;
6 Mbe ewere miri-ara-ehi raru araru sa nzọ-ukwum nile,
Mbe oké nkume nāwuputaram miri-iyi nke bu nàni manu!
7 Mbe m'puru je rue ọnu-uzọ-ama n'akuku obodo,
Mbe m'nēdozi ebe-ọnọdum n'amà,
8 Umu-okorọbia hurum, zobe onwe-ha,
Ndi kara nkà biliri, guzo;
9 Ndi-isi kwubìri okwu nile ha,
Tukwasi ọbu-aka-ha n'ọnu-ha;
10 Anubìri olu ndi-ndù,
Ire-ha rapa-kwa-ra n'okpo-ọnu-ha.
11 N'ihi na nti nurum, we kpọm onye ihe nāgara nke-ọma;
Anya hu-kwa-ram, we baram àmà:
12 N'ihi na m'mere onye ewedara n'ala nke nētikum ka ọ wepuga onwe-ya,
Ya na nwa-nbei, bù onye nēnwegh onye nēyere ya aka.
13 Ngọzi nke onye nāla n'iyì nābiakwasim:
M'nēme kwa obi nwayi di-ya nwuru ka o tie nkpu ọṅù.
14 Ezi omume ka m'yiri dika uwe, ọ we werem yikwasi onwe-ya:
Ezi ikpém di ka uwe-nwuda na àkwà-ike-n'isi.
15 Anya ka m'ghọrọ n'ebe onye-ìsì nọ,
Ukwu n'ebe onye-ngwurọ nọ ka m'ghọ-kwa-ra.
16 Nna ka m'buru ndi-ọbeye:
Okwu-ikpé m'nāmagh kwa, anamegwuputa ala-ya.
17 M'we tijie ikiri-ezė nke onye ajọ omume,
Si n'ezė-ya tupu anu ọ dọburu.
18 M'we si, N'akwum ka m'gēkubì ume,
Dika àjá ka m'gēme kwa ka ubọchim ba uba:
19 Awasawo nkpọrọgwum n'ebe miri di,

Igirigi gānọ kwa ọnọdu-abali n'alakam:
20 Nsọpurum di ọhu nimem,
Utam gābanwe kwa ọhu n'akam.
21 Mu ka madu gere nti, we chere,
Ha nānọ kwa dū inu ndum-ọdum.
22 Mbe okwum gwusiri, ha adigh-ekwu kwa okwu-ha nke ubò abua;
Okwum nābukwasi kwa ha dika miri-ozuzo.
23 Ha nēcherekwam dika esi echere miri-ozuzo;
Ha saghepu-kwa-ra ọnu-ha dika ọ bu inara miri-ozuzo ikpe-azu.
24 M'chìa ha ọchì, ha adigh-ekwere;
Ha adigh-eme kwa ka ihè irum da.
25 M'nārọputa uzọ-ha, nọdu kwa ka onye-isi,
Biri kwa dika eze si ebi n'usu-ya,
Dika onye nākasi ndi nēru ùjù obi.

30 1 Ma ubu a ha achìwom ọchì, bù ndi bu nwata karim,
Ndi m'juru ido ndi bu nna-ha n'etiti nkita nke igwè ewu na aturu nkem.
2 Ọzọ, ike aka-ha, gini ka ọ gābaram?
Ndi ike nke agadi-ha laworo n'iyì.
3 N'ihi ihe-ukọ na n'ihi agu ha bu ndi nēnwegh ike imu nwa;
Ha bu ndi nēwere ezè-ha kọcha ala ọkpọ-nku, nke bu nkpọnkpọ ebe na ebe tọbọrọ n'efu na mbe gara aga.
4 Ndi nānyajipu mallow n'akuku umu-osisi;
Nkpọrọgwu osisi broom bu kwa nri-ha.
5 Anēsi n'etiti madu chupu ha;
Ha nētiso ha nkpu dika anētiso onye-ori.
6 N'ebe nākpata ima-jijiji nke ndagwurugwu ka ha nāghagh ibi,
Bù ọnu atùru n'àjà na n'okè nkume.
7 N'etiti umu-osisi ka ha nēti nkpu dika inyinya-ibu;
N'okpuru akuba ka ha nējikọta onwe-ha.
8 Ha bu umu ndi-nzuzu, e, umu nke ndi nēnwegh aha;
Apiapuwo ha n'ala.
9 Ma ubu a aghọwom abù ha nābù n'ikpọ ubọ-akwara,
M'bu-kwa-ra ha okwu ha nēkwughari.
10 Ha nākpọm ihe-àrù, ha nọ n'ebe di anya site n'ebe m'nọ,
Ha ebochigh kwa onwe-ha n'ibu ọnu-miri n'irum.
11 N'ihi na Ọ tọpuwo udọ̀-Ya, we wedam n'ala,
Ha achipuwo kwa bridle n'irum.
12 N'aka-nrim ka abọ ahu nēbili;
Ukwum abua ka ha nupuworo,
We tulie uzọ nhuju-anya-ha megidem.
13 Ha emebiwo uzọm,
Ha bara nmebim urù,
Bù ndi nēnwegh onye nēyere ha aka.
14 Dika ọ bu na ntipù sara mbara, otù a ka ha nābia:
N'okpuru ntikpọ ahu ka ha turuworo onwe-ha n'arum.
15 Ihe-egwu echighariwo imegidem,
Ha nāchu ọkakam dika ifufe;
Dika igwe-oji ka nzọputam gabigawo-kwa-ra.
16 Ma ubu a anāwusi nkpuru-obim nimem dika miri;
Ubọchi nweda-n'ala nējidem.
17 N'abali ọkpukpum nēsiwasi nādapu n'arum,
Ihe-nbu nke nārọm àrù anọgh n'otù ebe.
18 Site n'iba-uba nke ike nke ọriam uwem nēnwoghari:
Dika ọnu uwe-imem ka ọ nēkem buruburu.
19 Ọ tubàwom n'apiti,
M'we yie àjà na ntu.
20 Anametiku Gi, ma I digh-azam:
Eguzorom ọtọ, I we lekwasim anya.
21 I nābanwe iburum onye nēnwegh obi-ebere:
I nēji ume aka-Gi kpabuem.
22 I nēbulim nye ifufe, I nēme ka o burum dika inyinya,
I nābazekwam me ka m'dakpu aba.
23 N'ihi na amawom na ọ bu ọnwu ka I gēmem ka m'chigharikuru,
Ru kwa ulo nzute nke diri ihe nile di ndu.
24 N'ezie ọ bugh ihe etikpọrọ etikpọ ka Ọ gēseti aka-Ya imegide;
Ọ buru na ọ di n'ọdida-ya, madu gētiku Chineke n'ihi ihe ndia.
25 Àkwaghm àkwà n'ihi onye ubọchi-ya siri ike?
Ò wutegh nkpuru-obim bayere obeye?

26 Mbe m'lere anya ezi ihe, ihe ọjọ bia-
kwa-ra;
M'we chere ihė, ma ọchichiri biara.
27 Ngiri-afọm nile nābọ abọ, ha anọgh
jū;
Ubọchi nweda-n'ala nile abiawo
n'irum.
28 Ejeghariwom nēji nji, ọ bugh
anyanwu mere ya:
Ebiliwom ọtọ nime nkpọkọta madu,
tikue Chineke.
29 M'ghọworo nkita-ọhia nwa-nne,
Ghọ-kwa-ra enyi-nnunu eyi.
30 Akpukpọ-arum di oji, nādapu
n'arum,
Ọkpukpum erewo kwa ọku site
n'ikpọ-nku.
31 Ubọ-akwaram we ghọ iru-ùjù,
Ọjàm ghọ-kwa-ra olu ndi nākwa
àkwà.

31 1 Mu na anyam abua bara ndu;
M'gēsi kwa aṅa lekwasi nwa-
abọghọ nāmagh nwoke anya?
2 N'ihi na gini bu òkė nke Chineke
sitere n'elu?
Ma-ọbu ihe-nketa nke Onye puru
ime ihe nile sitere n'ebe di elu?
3 Ọ̀ bugh nhuju-anya n'ebe onye ajọ
omume nọ,
Na okė ahuhu n'ebe ndi nēme ajọ
ihe nọ?
4 Yà onwe-ya adigh-ahu uzọm nile,
Gu kwa nzọ-ukwum nile ọnu?
5 Ọ buru na mu na ihe-efu yikọrọ
jeghari,
Ọ buru kwa na ukwum abaso
aghughọ ọsọsọ;
6 (Ka Ọ tùam n'ihe-ọtùtù ezi omume,
Ka Chineke mara kwa izu-okèm;)
7 Ọ buru na nzọ-ukwum esi n'uzọ
wezuga onwe-ya,
Ọ buru kwa na obim ejesowo anyam
abua n'azu,
Ọ buru kwa na ọlu ọ bula araparawo
n'ọbu-akam abua:
8 Ka m'gha nkpuru, ma ka onye ọzọ
rie;
Ka eropu kwa umu nke putara
n'arum.
9 Ọ buru na arafue obim ijekuru
nwayi,
M'we che anwu n'ọnu-uzọ madu-
ibem:
10 Ka nwunyem gwere nwoke ọzọ nri,
Ka ndikom ọzọ ruru kwa ala n'elu ya.
11 N'ihi na nke ahu bu nzube ọjọ;
Ọzọ, nke ahu bu ajọ omume ndi-
ikpe gēkpe:
12 N'ihi na ọku ka ọ bu, rue ebe-ila-
n'iyi ka o nēripia,
O gēropu kwa ihe-ọmumem nile.
13 Ọ buru na ajum okwu-ikpé orùm
nwoke ma-ọbu orùm nwayi,
Mbe mu na ha nēse okwu:
14 Gini ka m'gēme kwa mbe Chineke
nēbili?
Mbe Ọ nēleta kwa, gini ka
m'gāzaghachi Ya?
15 Ọ̀ bugh Onye ahu Nke merem nime
afọ mere ya?
Ọ̀ bugh otù Onye dozi-kwa-ra ayi
abua nime àkpà-nwa?
16 Ọ buru na ebochiem ndi nēnwegh ike
n'ihe nātọ ha utọ,
Ọ buru kwa na emem ka anya nwayi
di-ya nwuru dala n'isi;
17 Ọ buru kwa na eriem nbi-aka-nrim,
nànim,
Ma nwa-nbei erigh nime ya;
18 (Kama site na mbe m'di na nwata o
tozuru n'akam dika n'aka nna-ya,
Ọ bu kwa site n'afọ nnem ka m'buru
nwayi di-ya nwuru onye-ndú;)
19 Ọ buru na ahum madu nāla n'iyi site
n'enwegh uwe,
Ọ buru kwa na obeye enwegh àkwà-
nbokwasi;
20 Ọ buru na ùkwù-ya agọzighm,
Ọ buru kwa na esitegh n'aji aturum
me ka aru di ya ọku;
21 Ọ buru na efewom akam megide
nwa-nbei,
N'ihi na m'nāhu onye-iye-akam
n'ọnu-uzọ-ama:
22 Ka ubum si n'azu-ubu-ya dapu,
Ka etijipu kwa ogwe-akam
n'ọkpukpu-ya.
23 N'ihi na nhuju-anya Chineke burum
okė egwu,
Site kwa na nweli-elu-Ya apughm
ime ihe ọ bula.
24 Ọ buru na emewom ọla-edo ka ọ
buru okwukwe efum,
Ọ buru kwa na asiwom ọla-edo ọma,
I bu ntukwasi-obim;
25 Ọ buru na aṅuriam ọṅu n'ihi na
àkùm riri nne,
Na n'ihi na akam achọtawo àkù nku;

26 Ọ buru na ahum ìhè mḇe o nēnwu,
Ma-ọbu ọnwa mara nma mḇe ọ nāga ije;
27 Ewe rafue obim na nzuzo,
Akam we sutu ọnum ọnu:
28 Nke ahu bu kwa ajọ omume ndi-ikpe gēkpe:
N'ihi na n'ime ihe a m'gāgọnari Chineke Nke di n'elu.
29 Ọ buru na aṅuriam n'ọdida nke onye nākpọm asì,
Ma-ọbu kpọte onwem mḇe ihe ọjọ chọtara ya;
30 (Ma enyeghm okpo-ọnum uzọ imehie N'iji ọḇuḇa-iyi riọ ndu-ya;)
31 Ọ buru na ndikom ulo-ikwūm asigh,
Ọ gādi ayi nọ̄ nma ma asi na ayi ahu onye nējigh anu-ya riju afọ!
32 Ọ bugh n'èzí ka ọbìa nānọ ọnọdu-abali;
Anamemeghe ọnu-uzọm n'ebe uzọ-amá di.
33 Ọ buru na ekpuchiwom njehiem nile dika Adam,
N'izobe ajọ omumem n'obim,
34 N'ihi na anamama jijiji ìgwè madu bara uba,
Na n'ihi na nleda-anya nke aḇuru nile nēmem ka m'tua ujọ,
M'we nọ dū, ghara isi n'ọnu-uzọ pua—
35 Ọ gādim nọ̄ nma ma asi na enwerem onye gēgem nti!
(Le, akàràm, ka Onye puru ime ihe nile zam;)
Ọ gādikwam nọ̄ nma ma asi na enwerem akwukwọ nke ọ deworo, bù nwoke mu na ya nēse okwu!
36 N'ezie n'ubum ka m'gēburu ya;
M'gēke kwa ya n'isim dika okpu-eze.
37 M'gēgosi Ya ọnu-ọgugu nzọ-ukwum;
Dika onye-ndù ka m'gābiaru Ya nso.
38 Ọ buru na alam etie nkpu megidem,
Ọ buru kwa na ọ̀ḇà-ya nile akwakọ ákwá;
39 Ọ buru na eriwom ihe-ọmume-ya nēnyegh ego,
Ma-ọbu me ka ndi-nwe-ya kubìe ume-ndu-ha:
40 Ka ọhia-ogwu puta n'ọnọdu ọka wheat,
Ka ahihia nēsì ísì ọjọ puta kwa n'ọnọdu ọka barley.
Okwu Job agwusia.

32 1 Ndikom atọ ndia we kwusi iza
Job, n'ihi na ya onwe-ya bu onye
ezi omume n'anya-ya. 2 Iwe Elaihu
nwa Barakel, bú onye Buz, site n'aḇuru
Ram, we di ọku: megide Job ka iwe-ya
di ọku, n'ihi na ọ guru onwe-ya n'onye
ezi omume kari Chineke. 3 Ọzọ,
megide ndi-eyì-ya atọ ka iwe-ya di ọku,
n'ihi na ha achọtagh ihe-ọziza ha gēji
ma Job ikpe. 4 Ma Elaihu chere Job
n'ikwu okwu, n'ihi na ndi-okenye ka ha
bu kari ya onwe-ya n'ubọchi ndu-ha.
5 Elaihu we hu na ihe-ọziza adigh
n'ọnu ndikom atọ ahu, iwe-ya we di ọku.

6 Elaihu nwa Barakel, bù onye Buz, we zạ, si,
Nwata ka m'bu n'ubọchi ndum, ma unu onwe-unu bu ndi kara nká;
N'ihi ya ka m'repuru, we tua egwu ikwuputara unu ihe m'mara.
7 Asirim, Ubọchi bara uba gēkwu okwu,
Ọtutu arọ gēme kwa ka amara amam-ihe.
8 N'ezie mọ di nime madu,
Iku-ume nke Onye puru ime ihe nile nēme kwa ka ha ghọta ihe.
9 Ọ bugh ndi uku mara ihe,
Ọ bugh kwa ndi-okenye nāghọta ikpé.
10 N'ihi nka ka m'siri, Gem nti;
M'gēkwuputa ihe m'mara, ọbuná mu onwem.
11 Le, echerem okwu-unu,
Anamaṅa nti nghọta-unu,
Rue mḇe unu gēgwuputa ala okwu nile.
12 E, anamelekwasi unu anya,
Ma, le, ọ digh onye nēso Job ru uka,
Ma-ọbu nke nāza okwu-ọnu-ya nile, n'etiti unu.
13 Lezienu anya ka unu ghara isi, Ayi achọtawo amam-ihe;
Chineke gāchupu ya, ọ bugh madu:
14 N'ihi na o dogh okwu-ya n'usoro imegidem;
M'gagh-eji kwa okwu-ọnu-unu zaghachi ya.
15 Ha atuwo ujọ, ha azagh kwa ọzọ:
Ha ewepuwo okwu nile n'ọnu onwe-ha.
16 M'gēchere kwa, n'ihi na ha adigh-ekwu,
N'ihi na ha eguzowo, ghara iza ọzọ?

17 M'gāza òkèm, ọbuná mu onwem,
M'gēkwuputa ihe m'mara, ọbuná mu onwem.
18 N'ihi na ejuputaram n'okwu;
Mọ nke di n'afọm akpaḇuwom.
19 Le, afọm di ka manya-vine nke anākwupugh akwupu;
Dika karama-akpukpọ ọhu, ọ nāḇawa aḇawa.
20 Ka m'kwue, ka aru we dajuam;
M'gēmeghe eḇuḇere-ọnum, za.
21 Biko, ka m'ghara ihu nwoke ọ bula iru-ọma;
M'gagh-etu kwa madu aha.
22 N'ihi na amaghm itu aha;
Ọ buru otù a Onye kèrem gēbupum na nwa mḇe ntà.

33 1 Ma otù ọ di, biko, Job, nuru okwum nile,
Na kwa nti okwum nile.
2 Biko, le, asaghewom ọnum,
Irem ekwuwo n'okpo-ọnum.
3 Okwu-ọnum nile gēkwuputa izi-ezi nke obim:
Ihe eḇuḇere-ọnum mara ka ha kwuworo n'idi-ọcha.
4 Mọ nke Chineke emewom,
Iku-ume nke Onye puru ime ihe nile nēme kwa ka m'di ndu.
5 Ọ buru na i puru, zaghachim;
Do okwu-gi n'usoro n'irum, guzo onwe-gi.
6 Le, mu onwem di ka i si di n'ebe Chineke nọ:
Site n'urọ ka akpurum, ọbuná mu onwem.
7 Le, okė ujọm agagh-eme ka i tua egwu nke-uku,
Nbigide-akam agagh-adi kwa arọ n'aru-gi.
8 N'ezie i kwuwo na ntim,
Olu okwu nile ka m'nānu kwa, si,
9 Mu onwem di ọcha n'obi, nēnwegh njehie;
Onye nācha ucha ka m'bu, ajọ omume adigh kwa nimem:
10 Le, ihe iji jum aju ka Ọ nāchọputa,
Ọ nāgum n'onye-iro n'ebe Ọ nọ;
11 O nētiye ukwum abua nime ọtọsi,
Nēlezi kwa okporo-uzọm nile anya.
12 Le, ọ bu na nka ka i nābugh onye ezi omume; m'gāza gi:
N'ihi na Chineke di uku kari madu.
13 Gini mere i ji so Ya se okwu,
Si na Ọ digh-aza okwu bayere ihe ọ bula Ọ nēme?
14 N'ihi na otù uḇò ka Chineke nēkwu,
E, uḇò abua, ma madu adigh-ariba ya ama.
15 Na nrọ, bù ọhù nke abali,
Mḇe oké ura nādakwasi madu,
N'itu-òrù-ura n'elu ihe-ndina;
16 Mḇe ahu ka O nēkpughe nti madu,
Nākachi kwa idọ-aka-na-nti-ha akàrà,
17 Ime ka madu si n'omume-ya wezuga onwe-ya,
Na isi n'ebe onye di ike nọ kpuchie npako;
18 O nēḇochi nkpuru-obi-ya n'ida n'olùlù,
O nēḇochi kwa ndu-ya n'igabiga site n'ihe-agha.
19 Abawo-kwa-ra ya nba n'ihe-nḇu n'elu ihe-ndina-ya,
Ya na ilu-ọ̀gù nādigide adigide n'ọkpukpu-ya nile:
20 Nri we nāsọ ndu-ya oyi,
Ihe-oriri nke ọ nāchọsi ike nāsọ kwa nkpuru-obi-ya oyi.
21 Anu-aru-ya nāgwusi, ewe ghara ihu ya anya;
Ọkpukpu-ya nile nke anādigh-ahu anya aputawo kwa n'elu.
22 Nkpuru-obi-ya we nābiaru nso olùlù,
Ndu-ya nābiaru kwa nso ndi nēme ka anwua.
23 Ọ buru na mọ-ozi anọ n'akuku ya,
Bù onye-nsughari, otù onye n'etiti nnù ndi-mọ-ozi abua na ọgu iri,
Igosi madu izi-ezi-ya;
24 Ọ gēme-kwa-ra ya amara, si,
Dọputa ya n'irida n'olùlù,
Achọtawom ihe-nḇaputa.
25 Anu-aru-ya gādi ọhu kari nke nwata;
Ọ nālaghachiru ubọchi okorọbia-ya:
26 Ọ nāriọ Chineke aririọ, ihe-ya we nātọ Ya utọ;
Ọ we were iti-nkpu-ọ̀nù hu iru-Ya:
Ọ we nyeghachi madu ezi omume-ya.
27 Ọ nābù abù n'iru madu, si,
Emehiewom, me kwa ihe ziri ezi ka ọ buru ajọ omume,
Ma ọ baghm n'ihe:
28 Ọ ḇaputawo nkpuru-obim n'igabiga ba n'olùlù,
Ndum gēle kwa ihè.

29 Le, ihe ndia nile ka Chineke nālu,
Ub̥ò abua, ma-ọbu ub̥ò atọ, n'ebe madu nọ,
30 Ime ka nkpuru-obi-ya si n'olùlù lata,
Ka ewe were ìhè nke ndu nye ya ìhè.
31 Job, ṅa nti, gem nti:
B̥a nkiti, na mu onwem gēkwu.
32 Ọ buru na okwu adi n'ọnu-gi, zaghachim:
Kwue, n'ihi na ọ dim utọ igu gi n'onye ezi omume.
33 Ọ buru na okwu adigh, gi onwe-gi gem nti:
B̥a nkiti, na m'gēzí gi amam-ihe.

34 1 Elaihu we nāza, si,
2 Ndi-amam-ihe, nurunu okwum nile;
Ndi mara ihe kwa, ṅanum nti.
3 N'ihi na nti nānwa okwu nile,
Okpo-ọnu nēdetu kwa ihe-oriri.
4 Ka ayi rọputara onwe-ayi ikpé:
Ka ayi mara n'etiti onwe-ayi ihe di nma.
5 N'ihi na Job siri, Abum onye ezi omume,
Ma Chineke ewezugawo ikpém:
6 M'gēkwu okwu-ugha megide ikpém?
Ọnyá-àkúm adigh ngwọta, ọ bu ezie na njehie adigh.
7 Òle madu di ka Job?
Ọ nāṅu ichì-ọchì dika miri,
8 Nēso kwa ndi nālu ajọ ihe ga ije, buru onye ejikọtara ya na ha,
Ọ we so ndi nēmebi iwu jeghari.
9 N'ihi na ọ siri, Ọ digh ihe ọ bara madu
Mb̥e ihe Chineke nātọ ya utọ.
10 N'ihi nka, unu ndi nwere obi, genum nti:
Ya buru Chineke ihe-árú, bú imebi iwu;
Ya buru kwa Onye puru ime ihe nile ihe-árú, bú ime ajọ omume.
11 N'ihi na ọlu madu ka Ọ gākwughachi ya,
Na dika uzọ nwoke si di, otú a ka Ọ gēme ka ọ huta.
12 E, n'ezie, Chineke agagh-emebi iwu,
Onye puru ime ihe nile agagh-eme kwa ka ikpé buru ajọ omume.
13 Onye mere Ya onye-nlekọta uwa?
Ma-ọbu ònye doro elu-uwa dum madu bi?
14 Ọ buru na Ọ tukwasi ya obi-Ya,
Ọ buru na Ọ chikọta mọ-ya na iku-ume-ya n'ebe Ọ nọ;
15 Anu-aru nile gēkubìkọ ume,
Madu gālaghachi kwa n'ájá.
16 Ma ọ buru na i nwere nghọta, nuru nka:
Ṅa nti olu okwum nile.
17 Ọzọ, onye nākpọ ezi ikpé asì, ọ̀ gāchì achi?
Ma-ọbu ì gāma Onye ezi omume di ike ikpe?
18 Àgāsi eze, Gi onye jọb̥uru onwe-gi?
Àgāsi ndi amara aha-ha, Unu ndi-nmebi-iwu?
19 Àgāsi kwa Ya otú a, bú Onye nādigh-ahu ndi-isi iru-ọma,
Nke nādigh-amata kwa ọgaranya kari onye nēnwegh ike?
N'ihi na ọlu nke aka-Ya ka ha nile bu.
20 N'otù ntabi-anya ka ha gānwu, ọbuná n'etiti abali;
Anēme ka ndi ahu me nkpatu, ha nāgabiga kwa,
Anēwezuga kwa onye di ike, nēwegh aka ọ bula.
21 N'ihi na anya-Ya dikwasi uzọ nile nke madu,
Nzọ-ukwu-ya nile ka Ọ nāhu kwa.
22 Ọ digh ọchichiri di, ọ digh kwa onyinyo ọnwu di,
Ebe ndi nālu ajọ ihe gēzo onwe-ha.
23 N'ihi na Ọ digh-atukwasi madu ihe ọzọ,
Ọ bu náni ijekuru Chineke n'ikpé.
24 O nētijisi ndi di ike, ma ngwuputa-ala-ya adigh,
Ọ we neguzo ndi ọzọ n'ọnọdu ha.
25 N'ihi ya Ọ nāmata ọlu nile ha;
Ọ we nēkpù ha iru n'abali, ewe zọpia ha.
26 Dika ndi nēmebi iwu ka O tiworo ha aka
N'ọnọdu ndi nāhu ha anya;
27 N'ihi na ha esiwo n'iso Ya wezuga onwe-ha,
Ha ewegh kwa uche le uzọ-Ya nile anya:
28 Ime ka iti-nkpu nke onye nēnwegh ike biarue Ya aru,
Iti-nkpu nke ndi ewedara n'ala ka Ọ nānu kwa.
29 Mb̥e Ya onwe-ya nēme ka anọ jū, ònye gāma kwa ikpe?

Mb̩e O nēzobe iru-Ya, ònye gēkiri kwa Ya?
Ma ọ bu n'ebe mba nọ, ma-ọbu n'ebe madu nọ, n'otù aka ahu:
30 Ka madu emeruru emeru we ghara ibu eze,
Ka ndi nēsiri ndi ahu ọnyà we ghara idi.
31 N'ihi na ọ̀ di onye ọ bula siworo Chineke,
Eburuwom ahuhu, m'gagh-eme ajọ omume ọzọ:
32 Ihe m'nāhugh, Gi onwe-gi zim ya:
Ọ buru na emewom ajọ omume, m'gagh-eme kwa ya ọzọ?
33 Ọ̀ bu site n'ebe i nọ ka Ọ gākwughachi, nke i nāju ya?
N'ihi na gi onwe-gi gārọputa, ọ bugh mu onwem:
Ma ihe i maworo, kwue ya.
34 Madu ndi nwere obi gāsim,
Ha na nwoke ọ bula mara ihe nke nēgem nti:
35 Job, ọ bugh n'ọmuma-ihe ka o nēkwu,
Okwu-ya nile adigh kwa n'inwe-uche.
36 Ọ gādim nọ̄ nma ma asi na anwa Job rue mb̩e ebigh-ebi,
N'ihi na ọ nāzaghachi dika ajọ madu.
37 N'ihi na ọ nātukwasi njehie n'elu nmehie-ya,
Ọ nāku aka-ya abua n'etiti ayi,
Nēme kwa ka okwu-ya ba uba megide Chineke.

35 1 Elaihu we nāza, si,
2 Ọ̀ bu nka ka i nēchė na ọ bu ikpė-gi?
Ma-ọbu Ì siwo, Ezi omumem kariri nke Chineke?
3 Na i nāsi, Gini ka ọ bara Gi?
Ùrù gini ka ọ baram kari nmehiem?
4 Mu onwem gāzaghachi gi,
Gi na ndi-eyì-gi.
5 Legide elu-igwe anya, hu;
Kiri kwa mbara-igwė nile, nke di elu kari gi.
6 Ọ buru na i mehiewo, gini ka i nēmegide Ya?
Ọ buru kwa na njehie-gi abawo uba, gini ka i nēme Ya?
7 Ọ buru na i bu onye ezi omume, gini ka i nēnye Ya?
Ma-ọbu gini ka Ọ nānara n'aka-gi?
8 Nmebi-iwu-gi gēmetu nwoke dika gi;
Ezi omume-gi gēmetu kwa nwa nke madu.
9 N'ihi iba-uba nke nmeb̩u ka ha nēti nkpu;
Ha nētiku onye gēyere ha aka n'ihi ogwe-aka ndi di ike.
10 Ma ọ digh onye siri, Òle ebe Chineke nọ, bù Onye merem,
Onye nēnye abù ọma n'abali;
11 Onye nēzi ayi ihe kari anu nke uwa,
Ọ nēme kwa ka ayi mara ihe kari anu-ufe nke elu-igwe?
12 N'ebe ahu ka ha nēti nkpu, ma Ọ digh-aza,
N'ihi npako ndi ọjọ.
13 N'ezie Chineke agagh-anu ihe-efu,
Onye puru ime ihe nile agagh-ekiri kwa ya.
14 Otù ọ di, mb̩e i nāsi na i digh-ekiri Ya,
Okwu-ikpe-gi di n'iru Ya, i gēchere kwa Ya.
15 Ma ub̩u a, n'ihi na iwe-Ya eletagh,
Na n'ihi na Ọ ribagh njehie ama nke-uku;
16 N'ihi ya ka Job nāsaghepu ọnu-ya n'efu;
Ọ bugh n'ọmuma-ihe ka Ọ nēme ka okwu-ya nile ba uba.

36 1 Elaihu we nēkwu kwa, si,
2 Cherem nwa mb̩e ntà, m'gēkwuputa-kwa-ra gi;
N'ihi na okwu ọzọ di ikwuru Chineke.
3 M'gēsi n'ebe di anya bute ọmuma-ihem,
Ọ bu kwa Onye kpurum ka m'gēnye ezi omume.
4 N'ihi na n'ezie ọ bugh okwu-ugha ka okwum nile bu:
Onye zuru okė n'ọmuma-ihe nọyere gi.
5 Le, Chineke di ike, Ọ digh-aju kwa onye ọ bula:
Ọ di ike n'ike nke obi.
6 Ọ digh-edebe ndu nke onye nēmebi iwu:
Ma Ọ nēnye ndi ewedara n'ala ezi ikpė.
7 Ọ digh-esepu anya-Ya n'aru onye ezi omume:

Ma ọbuná n'ebe ndi-eze nọ n'ocheeze
Ka Ọ nēme ka ha nọkwasi rue mḅe ebigh-ebi, ha we di elu.
8 Ma ọ buru na ejide ha n'udọ̀ nke nweda-n'ala,
Dika ndi ekeworo aḅu nime nkpọrọukwu;
9 Ọ we nēgosi ha ọlu-ha,
Na njehie nile ha, na ha nēme onweha ndi di ike megide Ya.
10 O nēkpughe kwa nti-ha idọ ha aka na nti,
Ọ si ha si n'ajọ ihe laghachi.
11 Ọ buru na ha anu, we fè Ya òfùfè,
Ha gēme ka ubọchi nile ha gwusia n'ọdi-nma,
Me kwa ka arọ nile ha gwusia n'iheutọ.
12 Ma ọ buru na ha adigh-anu, ha gāla n'iyì site n'ihe-agha,
Kubìe ume nēnwegh ọmuma-ihe.
13 Ma ndi emeruru obi-ha emeru nēdo iwe n'obi:
Ha adigh-etiku Chineke mḅe Ọ keworo ha aḅu.
14 Nkpuru-obi-ha nānwu na nwata,
Ndu-ha nāla kwa n'iyi n'etiti ndi edoro nsọ ikwa iko.
15 Ọ nādọputa onye ewedara n'ala na nweda-n'ala-ya.
O nēkpughe kwa nti-ha nime nmeḅu.
16 Ọbuná otú a ka Ọ ràraworo gi isi n'ọnu nkpaḅu
Ba n'ebe sara mbara, nke ebe di nkpa nādigh n'okpuru ya;
Ndọba ihe-oriri nke table-gi gējuputa kwa n'abuba.
17 Ma i juputawo n'okwu-ikpé nke onye nēmebi iwu:
Okwu-ikpé na ezi ikpé nējide gi.
18 N'ihi na lezie anya ka ọnuma ghara irafu gi site n'otiti-ihe;
Ekwe-kwa-la ka iba-uba nke ihenḅaputa wezuga gi.
19 Ò gēdo àkù-gi n'usoro ka i ghara inọ na nkpà?
Ma-ọbu ume nile nke ike-gi?
20 Ekusila ume ike ibiaru abali,
Bú mḅe ndi di iche iche nārigo n'ọnọdu-ha.
21 Lezie anya, echela ajọ ihe iru:
N'ihi na nka ka i rọputaworo kari nweda-n'ala.
22 Le, Chineke nēme Onwe-ya ka Ọ nọ n'elu n'ike-Ya:
Ònye bu onye-ozizí dika Ya?
23 Ònye wereworo uzọ-Ya leta Ya?
Ma-ọbu ònye siworo, I mewo ajọ omume?
24 Cheta ka i me ọlu-Ya ka ọ di uku,
Bú nke madu bùworo abù bayere ya.
25 Madu nile elewo ya anya;
Madu nēlegide ya site n'ebe di anya.
26 Le, Chineke di uku, ayi amagh kwa Ya;
Ọnu-ọgugu arọ-Ya enwegh kwa ngwuputa.
27 N'ihi na Ọ nēsepu nkpuru miri,
Nke nāghọ miri-ozuzo diri alulu-Ya:
28 Nke mbara-ígwé nāwuda, nātasa madu n'uba.
29 Ọzọ, ọ̀ di onye nāghọta nḅasa igweoji,
Nbiḅọ nke ulo-ntu-Ya?
30 Le, Ọ ḅasawo ìhè-Ya n'elu ya;
Ebe dikarisiri omimi nke oké osimiri ka O kpuchiwo-kwa-ra.
31 N'ihi na ndia ka O ji nēkpe ndi nile di iche iche ikpe;
Ọ nēnye ihe-oriri n'uba.
32 O jiwo ìhè kpuchi ọbu-aka-Ya abua;
We nye ya iwu imegide onye nēmegide Ya.
33 Nkpọtu-ya nēgosi ihe bayere Ya,
Gosi kwa anu-ulo ihe bayere Onye nārigo.

37 1 Ọzọ, obim nāma jijiji bayere nka,
Ọ nēme kwa nkpatu pua n'ọnọdu-ya.
2 Genu nti nke-ọma n'ime-nkpatu nke olu-Ya,
Na ntamu nke nēsi n'ọnu-Ya puta.
3 N'okpuru elu-igwe nile ka O nēzisa ya,
Ìhè-ya dikwasi kwa akuku nile nke uwa.
4 Mḅe ọ gasiri olu nāḅọ uja;
Ọ nēwere olu nbili-elu-Ya ma éḅèelu-igwe:
Ọ digh-eḅochi ha mḅe anānu olu-Ya.
5 Chineke nēji olu-Ya ma éḅè-eluigwe n'uzọ di ebube;
Ọ nēme ihe uku, ma ayi amagh ha.
6 N'ihi na Ọ nāsi snow,
Na oké miri-ozuzo,
Na oké miri-ozuzo nke miri-ozuzo-Ya di ike, Di n'ala.

7 Ọ nākachi aka madu ọ bula akàra;
Ka madu nile Ọ mere we mara ya.
8 Anu-ọhia we nābà n'ọ̀tè-ya,
Ọ nānọdu kwa n'ebe-obibi-ya.
9 N'ime-ulo Ndida ka okė ifufe nēsi bia:
Ọ bu kwa n'Ugwu ka oyi nēsi bia.
10 Anēsi n'iku-ume Chineke nye ice:
Anēme kwa obosara miri ka ọ di warara.
11 Ọzọ, O nēji miri-ozuzo boḅu okė igwe-oji;
Ọ nāḅasa igwe-oji nke ihè-Ya:
12 Anēchighari kwa nke ahu buruburu site n'ọkpukpe-Ya,
Ka ha we me ihe ọ bula nke Ọ nēnye ha n'iwu
N'elu-uwa dum madu bi:
13 Ma ọ bu n'ihi nkpa-n'aka, ma-ọbu n'ihi uwa-Ya,
Ma-ọbu n'ihi ebere, ka Ọ nēme ka ọ biarue.
14 Na nti na nka, Job:
Guzo, ghọta okė ọlu nile nke Chineke.
15 Ì mara otù Chineke nēnye ha iwu,
Nēme kwa ka ihè igwe-oji-Ya mua?
16 Ì mara otù okė igwe-oji ji kwuru efekefe,
Okė ọlu nke Onye zuru okė n'ọmuma-ihe?
17 Gi onye uwe-gi nēkpo ọku,
Mḅe Ọ nēme ka uwa di jū site n'ifufe Ndida.
18 Ì gēso Ya me ka mbara-igwė nile sa mbara,
Nke di ike dika enyo awuru awu?
19 Me ka ayi mara ihe ayi gāsi Ya;
Ayi adigh-edo okwu-ayi n'usoro n'ihi ọchichiri.
20 Àgākọrọ Ya na m'gēkwu okwu?
Ma-ọbu ọ̀ di madu ọ bula siri ka eloda ya?
21 Ma uḅu a madu ahugh ihè nke nēḅupu na mbara-igwė:
Ifufe we gabiga, me ka ha di ọcha.
22 N'Ugwu ka ọla-edo, bú ọmùmù-ihè, nēsi bia:
Chineke ka ebube di egwu nādikwasi.
23 Onye puru ime ihe nile, ayi achọputagh Ya; Ọ di uku n'ike:
N'ikpė na iba-uba nke ezi omume Ọ digh-eweda n'ala.
24 N'ihi ya madu nātu egwu Ya:
Ọ digh-ahu ndi nile obi-ha mara ihe.

38 1 Jehova we si n'okė ifufe za Job, si,
2 Ònye bu onye a nke nēme ka ndumọdu ḅa ọchichiri
Site n'okwu ọmuma-ihe nādigh?
3 Biko, ke ihe-ọkikė n'ùkwù-gi dika onye di ike;
M'gāju kwa gi, gi me kwa ka M'mara.
4 Òle ebe i nọ mḅe M'tọrọ ntọ-ala uwa?
Gosim, ma ọ buru na i mara nghọta.
5 Ònye doro ọtùtù-ya nile, ma asi na i mara?
Ma-ọbu ònye setiri eriri-ọtùtù n'elu ya?
6 N'èlu gini ka emere ka ukwu-ya nile bamie?
Ma-ọbu ònye tọḅọrọ nkume nkuku-ya,
7 Mḅe kpakpando ututu nētikọ nkpu ọñù,
Umu Chineke nile we tisie nkpu ọñù ike?
8 Ma-ọbu ònye ji ibo-ọnu-uzọ mechibido okė osimiri,
Mḅe ọ waputara dika agāsi na o nēsi n'àkpà-nwa puta;
9 Mḅe M'doro igwe-oji ka ọ buru uwe-ya,
Na okė ọchichiri ka ọ buru àkwà-ọkikė-ya,
10 M'we kpawara ya òkèm,
Tiye ihe-ntuchi na ibo-ọnu-uzọ,
11 Si, Rue ebe a ka i gābia, ma i gaghagabiga ya;
N'ebe a ka agākwusi kwa npako nke ebili-miri-gi nile?
12 Site na nmalite ubọchi-gi ọ̀ di mḅe i nyere ututu iwu,
Me chi-ọbubọ ka ọ mara ọnọdu-ya;
13 Ka ọ we jide akuku nile nke uwa aka,
Ewe si nime ya rurupu ndi nēmebi iwu?
14 Ọ nāḅanwe onwe-ya dika urọ akàrà;
Ha nēguzo kwa onwe-ha dika uwe:
15 Anēḅochi kwa ihè-ha n'ebe ndi nēmebi iwu nọ,
Anānyaji kwa ogwe-aka di elu.
16 Ì bàwo n'ebe-nsuputa nile nke okė osimiri?
Ma-ọbu i jeghariwo n'ebe michasiri emi nke oḅu-miri?
17 Èkpugheworo gi ọnu-uzọ-ama nile nke ọnwu?

Ma-ọbu i nāhu ọnu-uzọ-ama nke onyinyo ọnwu?
18 Ị ghọtawo rue obosara uwa?
Gosim, ma ọ buru na i mazuwo ya.
19 Òle ebe ọ di, bù uzọ ebe-obibi ihè?
Ọchichiri kwa, òle ebe ọ di, bù ọnọdu-ya;
20 Nke i gēwere ya je n'òkè-ala-ya,
Nke i gāghọta kwa uzọ nile nke ulo-ya?
21 I mawo, n'ihi na mḅe ahu ka anāmu gi,
Ọnu-ọgugu ubọchi-gi ri-kwa-ra nne!
22 Ị bàwo n'ulo-nkwakọba nile nke snow,
Ma-ọbu i nāhu ulo-nkwakọba nile nke àkù-miri-igwe,
23 Nke M'ḅochiworo nye mḅe nkpà,
Nye ubọchi ọ̀gù na agha?
24 Òle ebe ọ di, bù uzọ ebe anēkesa ihè,
Ebe anāḅasa ifufe ọwuwa-anyanwu n'elu uwa?
25 Ònye waworo uzọ-miri nye iju-miri,
Ma-ọbu uzọ nye àmùmà nke èḅè-elu-igwe;
26 Ime ka miri zokwasi ala ebe ọ digh onye ọ bula bi;
Bù ọzara madu nēbigh nime ya;
27 Ime ka afọ ju nkpọnkpọ-ebe nke tọḅọrọ n'efu;
Na ime ka o pue, bù npuputa ọhu nke ahihia ndu?
28 Miri-ozuzo, ọ̀ nwere nna?
Ma-ọbu ònye muworo nkpuru igirigi?
29 N'àfọ onye ka ice nēsi puta?
Hoar-frost nke elu-igwe kwa, ònye muworo ya?
30 N'ihe dika nkume ka miri nēzobe onwe-ha,
Iru oḅu-miri nāraru kwa araru.
31 Ị nēkekọta iru-utọ Pleiades,
Ma-ọbu tọsa ihe-ọdudọ nile nke Orion?
32 Ị nēme ka Mazzaroth puta na mḅe-ya?
Ma-ọbu i nēdu Bear na umu-ya?
33 Ị mawo ukpuru nile nke elu-igwe?
Ma-ọbu i nēdo ndozi-okwu-ya n'uwa?
34 Ị nēweli olu-gi elu rue igwe-oji,
Ka njubiga miri we kpuchie gi?
35 Ị nēzipu àmùmà, ka ha we je,
Si kwa gi, Le ayi?
36 Ònye tiyeworo amam-ihe n'akuku di nime?
Ma-ọbu ònye nyeworo akọ-na-uche nghọta?
37 Ònye nāgu mbara-igwè ọnu site n'amam-ihe?
Ma-ọbu ònye nātọḅọ karama-akpukpọ nile nke elu-igwe iḅapu miri-ha,
38 Mḅe àjà nāghọ urọ,
Mḅe ọkpurukpu-àjà nile nārapara n'aru onwe-ha?
39 Ị nāchuru nne-ọdum anu-ndọḅu?
Ma-ọbu i nēme ka afọ-iri-nri umu-ọdum ju,
40 Mḅe ha nāmakpu n'ebe-obibi-ha,
Nọdu kwa n'okwu-ọhia iche anu?
41 Ònye nēdoziri ugolo-ọma ihe-oriri-ya,
Mḅe umu-ya nētiku Chineke,
Nāwaghari nēnwegh ihe-oriri?

39 1 Ị mawo mḅe ewu-ọhia nke nkume di elu ji amu nwa?
Ị nāriba ama mḅe nne-ele nāmuputa nwa?
2 Ị nāgu ọnwa ha nọzuru n'imu nwa ọnu?
Ma-ọbu i mawo mḅe ha ji amu nwa?
3 Ha nēruru ala, muputa umu-ha,
Tuzuga ihe-nḅu-ha.
4 Aru nāma umu-ha nma, ha nētolite n'ọhia;
Ha nāpu, ha adigh-alaghachikute kwa ha.
5 Ònye zipuworo inyinya-iḅu-ọhia ka ọ nwere onwe-ya?
Ma-ọbu ònye tọpuworo aḅu inyinya-iḅu-ọhia?
6 Nke M'meworo ala ihe nādigh ka ọ buru ulo-ya,
Me kwa ala bu nnù nnù ka ọ buru ebe-obibi-ya.
7 Ọ nāchì ùzù obodo ọchi,
Ọ digh-anu nbiḅọ nke onye nāchi madu n'ihe-ike.
8 Ebe-nleputa nke ugwu bu ebe ọ nāzù onwe-ya,
Akwukwọ ndu ọ bula ka ọ nāchọ.
9 Àtu gēkwe ibu orù-gi?
Ma-ọbu ọ̀ gānọ ọnọdu-abali n'akuku ebe i nāzù anu-ulo-gi?
10 Ị gēji udọ̀-ya libe atu n'ihe-ọlu n'ọ̀ḅà ala-ubi?
Ma-ọbu ọ̀ gēso gi me ndagwurugwu ka ha di lari?

11 Ì gātukwasi ya obi n'ihi na ike-ya riri nne?
Ma-ọbu ì gārapuru ya ndọbu i nādọbu onwe-gi n'ọlu?
12 Ì gēkwere na ya, na o gēbulata nkpuru-ọghigha-gi,
Chikọta ọka nke ebe-nzọcha-ọka-gi?
13 Nkù nke enyi-nnunu nāṅuri ọṅu;
Ma nkù-ya na ábúbà-ya, hà di ebere?
14 N'ihi na ọ nārapu àkwá-ya n'ala,
Nēme ka ha kpo ọku n'elu ájá,
15 Ọ we chezọ na ukwu gāzọpia ha,
Ma-ọbu na anu-ọhia gāzọkwasi ha ukwu.
16 Ọ mewo umu-ya ihe-ike, dika agāsi na ha abugh ihe ọ nwere:
Ọ bu n'efu ka ndọbu ọ nādọbu onwe-ya n'ọlu bu, ma ọ tugh egwu;
17 N'ihi na Chineke emewo ya ka ọ chezọ amam-ihe,
Ọ kègh kwa ya òkè nime nghọta.
18 Na mbe o ji seti onwe-ya n'elu iba ọsọ,
Ọ nāchì inyinya, nāchì kwa onye o nēbu, ọchì.
19 Ì nēnye inyinya idi-ike-ya?
Ì nēyikwasi olu-ya ọzà nēme nkpatu?
20 Ì nēme ya ka ọ kwua ǹtù dika igurube?
Ebube nke imapu-imi-ya di oké ujọ.
21 Ọ nābọ ukwu na ndagwurugwu, obi nātọ kwa ya utọ n'ike-ya:
Ọ nāpu izute ihe-agha.
22 Ọ nāchì oké egwu ọchì, ma ọ digh-atu ujọ;
Ọ digh-esi kwa n'iru mma-agha chighari azu.
23 Àkpà-àkú nēkwu wọghiri wọghiri n'elu ya,
Ya na ọbubu-àmùmà nke ube, na arua.
24 Nime nmali-elu-ya na ime-nkpatu-ya o nēloda ala;
Ọ digh-ekwe kwa na ọ bu olu opi-ike.
25 Mbe ọ bula opì-ike ji adà udà ọ si, Ehe!
Ọ bu kwa site n'ebe di anya ka ọ nānu ísì agha,
Na ébè-elu-igwe, bú nbibọ ndi-ọchi-agha, na iti-nkpu.
26 Ọ bu site na nghọta-gi ka ebé nēfego n'elu,
Basa kwa nkù-ya n'ebe Ndida di?
27 Ọ bu n'okwu-ọnu-gi ka ugo nēfeli elu,
Ma-ọbu me akwu-ya ka ọ di elu?
28 N'elu nkume di elu ka o nēbi, nọ kwa ọnọdu-abali,
N'elu ọnu nkume di elu na ebe ewusiri ike.
29 Site n'ebe ahu ka o nyoputaworo ihe-oriri;
Anya-ya abua nēsi n'ebe di anya legide ya.
30 Umu-ya nāmicha kwa ọbara:
Ọzọ, ebe ndi ebụru ebụ di, n'ebe ahu ka ọ nọ.

40 1 Jehova we za Job, si,
2 Onye nādọ aka na nti, ọ̀ nāluso Onye puru ime ihe nile ọ̀gù?
Onye nābara Chineke nba, ya za ya.

3 Job we za Jehova, si,
4 Le, abum onye eleliworo; gini ka m'gāzaghachi Gi?
Atukwasiwom akam n'ọnum.
5 Otù ubọ̀ ka m'kwuworo okwu, m'gagh-aza kwa;
E, ubọ̀ abua, ma m'gagh-aza kwa ọzọ.

6 Jehova we si n'oké ifufe za Job, si,
7 Biko, ke ihe-ọkiké n'úkwù-gi dika onye di ike:
M'gāju gi, gi me kwa ka M'mara.
8 Ì nēmebi kwa ikpém?
I nāmam ikpe, ka i we buru onye ezi omume?
9 Ma-ọbu ọ̀ bu ogwe-aka dika Chineke ka i nwere?
Ọ̀ bu kwa olu dika Ya ka i gēji ma dika ébè-elu-igwe?
10 Biko, were nbili-elu na idi-elu chọ onwe-gi nma;
Were kwa ebube na ima-nma yikwasi onwe-gi.
11 Wusa nrubiga-ókè nke iwe-gi:
Hu kwa onye-npako ọ bula, me ka ọ di ala.
12 Hu onye-npako ọ bula, me ka o ruru ala;
Zọpia kwa ndi nēmebi iwu n'ọnọdu-ha.
13 Zobekọ ha n'ájá;
Kechie iru-ha n'ebe zoro ezo.
14 Emesia Mu onwem gēkele kwa gi,
Si na aka-nri-gi nāzọputa gi.

